# ABOKIN HIRA

## Wanda ya Qunshi Labarai Masu Nishaxantarwa Tare da Faxakarwa

# 2

Na

Muhammad Mansur Ibrahim Sokoto

Baban Ramla

## Qumshiya

## 34. Mu Xan yi Dariya

------ LABARIN WANI MAI-GIDA DA MAGENSA -------

Wani maqetacin maigida ne ya yi niyyar halaka magensa, don haka sai ya xauke ta a mota yayi tafiya mai nisa da ita, sannan ya samu wuri ya faka motarsa, ya fito da magen ya shiga daji. Yayi tafiya mai nisa daga inda ya ajiye motarsa, sannan ya yar da magen. Ya yi niyyar juyowa domin komawa inda ya ajiye motarsa, sai yayi ximuwa, nan take ya rasa gabas ya rasa yamma. Ya yi ta yawo har rana ta yi sanyi, daga qarshe ya xaga wayarsa ya kira matarsa ya faxa mata, ya zo daji domin halaka magen gidansu, amma ya yi dimuwa. Sai matar cikin mamaki ta ce, ''Ai kuwa ga magen nan ta dawo gida.'' Saboda tsananin ruxewa sai ya ce. ''Ba ta wayar”!!

## 35. Jiya ba Yau ba

Khaxibul Bagdadi a cikin littafinsa *Tarikh Baghdad* ya kawo labarin wata Shari’a mai ban sha’awa wadda aka yi ta a gaban alqali Musa xan Ishaqa na garin Rayyu[1] a shekarar 286H in da wata Mata ta kai qarar mijinta a kan bashin da take bin sa na Dinari xari biyar. Maigidanta kuwa ya ce atabau bai san da wannan bashin ba. Nan take alqali Musa ya neme ta shaidu, sai ta ambaci wani mutum da suke da zumunta da shi a matsayin wanda zai yi mata shaida. Da aka kirawo shi sai ya nemi tax age niqabinta don ya shedi fuskarta kafin ya faxi

1 **Rayyu,** ita ce Tehran, hedikwatar Iran a yanzu. Daman tun zamanin Sayyidina Umar da ya buxa qasar ya shigar da addinin Musulunci, tafarkin Sunnah ake bi a qasar har tsawon shekaru xari tara inda ‘yan Shi’ar Safawiyyawa suka mulki garin kuma da qarfin tuwo suka haramta bin mazhabin Sunna suka tilasta yin Shi’a bayan sun kashe Malaman Sunna babu iyaka. Labarin wannan Shari’a mai ban sha’awa yana a cikin littafin ***Tarikh Baghdad*** (15/35).

abin da ya sani a game da bashin. Alqali kuwa ya ba ta umurni ta yi hakan. Jin haka sai nan take mijin ya yi fararat ya ce, Allah ya taimaki Alqali bashi fa lallai kam tana bi na shi. A yi haquri a xiba min lokaci zan biya. Da ta ji haka sai ita kuma ta kada baki ta ce, Allah ya taimaki Alqali na yafe masa, kuma ina roqon sa gafara.

Alqali ya cika da mamaki sai ya ce masa me ya sa ka yi saurin cewa, za ka biya bashin bayan a da ka yi musu? Sai ya ce, ai ranka ya daxe ko nawa ne ma na fi son na biya da matata ta buxe fuskarta a nan Kotu bainar jama'a. Alqali ya juya ga matar, ya ce, ke kuma me ya sa kika ce kin yafe masa alhalin ke kika kawo qarar sa? Sai ta ce, Allah ya taimaki Alqali na lura cewa, shi mutumin kirki ne mai tsananin kishin iyalinsa.

**Darussa:**

- Jiya ba yau ba.
- Kishin iyali kyakkyawan hali ne abin yabo
- Idan matsala ta vaci babu laifi aje wurin Alqali. Amma idan masu husuma suka sasanta kan su shikenan, Alqali ya huta.

## 36. Wani Hani ga Allah Baiwa

Shaihun Malami Farfesa Haruna Birniwa ya qissanta min labarin wani dattijo[2] da aka yi shi a zamanin iyayenmu. Wannan dattijo ya je wani banki don ya buxe asusun ajiya da kuxi Fam Hamsin. A wancan lokaci Fam Hamsin kuxi ne manya sosai. Abin da ya sa Manajan Bankin ya yi ma sa kyakkyawan tarbo, sannan ya kawo takardar buxa akawun ya cike masa ya nuna masa in da zai sa hannu. Abin mamaki sai dattijon nan ya ce ma sa, ai ni ban iya rubutu ba. Manaja ya kada baki ya ce ma sa, ba ka iya rubutu ba amma ka iya kawo kuxi har Fam Hamsin a buxe maka akawun? Dattijo ya ce qwarai kuwa. Kuma a duk sati da izinin Allah zan kawo maka irin su ka zuba ciki. Manaja ya ce, to, da ace ka iya rubutu fa? Sai ya ce, da yanzu ina can ina karvar Sule Hamsin a wata (Sule xari su ne Naira xaya. Naira biyu su ne Fam xaya). Manaja ya saki baki yana kallon sa, ya ce, to ka ba ni labari, in ji. A nan ne dattijo ya gyara zama ya don ya ji wannan labari:

2 Daga bisani ya sanar da ni cewa, wannan labarin yana a cikin Hikayoyin Malam Aminu Kano. Amma a yanzu littafin ya yi mani nisa.

Na kasance direban wani kamfanin ayyuka da gine-gine, ina tuqa babbar motar da take xaukar yashi da duwatsu da makamantan su. Albashina kuma shi ne Sule Hamsin a kowane wata. Ana haka watarana sai masu kamfanin suka buqaci sayar da shi, Turawa suka saye shi. Da suka zo sai suka ce kowane ma’aikaci sai an sake gwada shi don tabbatar da ya iya aiki, kuma dole ne kowane ma’aikaci ya zama ya iya karatu da rubutu. Da aka zo ta kaina, an yi mani duk wani nau’in gwaji aka tabbatar na qware matuqa a tuqin mota amma matsalata gauda xaya ce; ban iya karatu da rubutu ba. Na yi magiya har na gaji amma suka qi saurare na. Ala dole na haqura, aka sallame ni, na karvi Garatutina na tafi gida. Da waxannan kuxin garatuti ne na fara sana’ar tireda. Kuma Allah ya sa ma ta albarka. Yanzu haka ina da shaguna bakwai a kasuwa.

**Darussa:**

- Wani hani ga Allah baiwa.
- Kada ka raina mutum don rashin iliminsa. Kowa da qofar da Allah ya buxe ma sa.

## 37. Labarin Wani Manomi

Wani manomi ne watarana ya ce wa matarsa, gobe idan anyi ruwa gona za ni, idan ba'a yi ba kuma a qofar gida zan yi aiki. Sai ta ce: "ba ka ce in sha Allahu ba". A faxace ya ce, ai ba sai na ce ba, tun da a cikin biyun gobe za ayi xaya; ko na je gona ko na yi aiki a gida. Shikenan! Allah da ikonsa ba ayi ruwa ba. Sai ya fita waje yin aiki. Yana fitowa kuwa sai motar 'yan Sanda ta tsaya. Suka dube shi da kyau. Sai xayansu ya ce, shi ne. Suka kama shi suka tafi da shi sukayi masa dukan kawo wuqa, suna zaton shi ne mai laifin da suke nema. Haka ya zauna sati xaya a cikin Cell. Bayan an yi duk bincike daga

qarshe aka gane ba shi ba ne, suka ba shi haquri suka kawo shi gida. Yana zuwa ya buga qofa, matarsa ta ce, wa ye? Ya ce: Saleh ne in sha Allah! Da ta buxe ta ce, sannu da zuwa maigida. Ya ce, yawwa in sha Allah! Ta ce, za ka ci abinci? Ya ce, zan ci in sha Allah! Sannan fa ya kwashe duk labarin abin da ya faru ya gaya mata. Tun daga ranar, komai zai yi sai ya ce in sha Allah!

**Darasi:**

1. Sanin girman Allah da rashin yi ma sa shishshigi
2. Faxin "In Allah ya so" a duk abinda muke son mu yi.

## 38. Jahilci Rigar Qaya

Watarana Sayyidi Abu Hanifa ya ga wani mutum ya saci Mangwaro daga gonar wani. Da farko ya ji tausayin sa tsammanin yunwa ce ta kai shi ga haka. Amma da ya yi kiwon hankalinsa sai ya ga ya yi sadaka da shi. Sai ya yi kusa da shi, ya ce masa, kai wannan bawan Allah ka ba ni mamaki. Na ga ka xauki kayan da ba naka ba, a raina sai na yi maka uzuri da cewa, wataqila yunwa kake ji. Amma kuma sai na ga ka yi sadaki da shi. Sai mutumin ya kada baki ya ce, ai ciniki ne nake yi da Allah. Ka ga yanzu na saci wannan abu an rubuta mani zunubi xaya. Amma da na yi sadaka da shi an rubuta mani lada goma. Ka ga na tsira da lada tara kenan.

Imam Abu Hanifa ya bushe da dariya. ya ce, ai ba a yi wa Allah wayo. Ba ka san Allah ba ya karvar abinda ba ya da tsarki ba? Gobe qiyama za ka yi tamvele, ga zunubin sata, ladar kuma babu ta.

**Darussa:**

- Addini ba da hankali kawai ake yin sa ba
- Allah mai tsarki ne, ba ya son kayan qazanta
- Ba a yi ma Allah wayo

- Duk mutumin ba ya kusantar Malamai ya saurare su zai halaka

## 39. Ramin Mugunta a Gina Shi Gajere

Wani bawan Allah ne talaka matarsa ta ke yin wani abinci da ake kira Cukui wanda ake haxa shi daga dasqararren Nono, shi kuma ya xauka ya sayar ma wani mai shago da yake a unguwarsu. Takan dunqula wannan Cukui ta mulmula shi har ya koma kamar qwallo sai ta sayar masa da shi a matsayin Kilo xaya xaya. Shi kuma idan ya saya sai ya yayyanka shi ya saida ma mutane a giram goma goma.

Watarana mai shagon nan ya yi shakkar awon Cukui da ake kawo masa saboda ya ya ga ya cin riba yadda ya kamata. Sai ya xauko sikeli ya auna, sai ya tarar Giram xari tara ne, bai cika dubu ba yadda ya kamata. Abin ya ba shi haushi matuqa, sai ya qyace wannan dattijo. Gobe da sassafe dattijon yana shigowa da Cukui sai mai shago ya hau shi da faxa yana ce masa macuci, xan damfara. Bayan ya qare faxansa sai dattijon ya ce masa, ka yi haquri, wallahi ni da matata bamu san Kilo ba. Amma lokacin da zamu fara sana'ar nan sai muka zo muka sayi Sikeli, sannan muka sayi Sugar Kilo xaya daga wurinka muka je muka auna, shi ne muka ajiye, a kullum kuma da shi muke aunawa. A nan fa sai mai shago ya yi muzu muzu, ya ji kunya kuma ya gano cewa, cutar da yake yi ma jama'a ce ta ci shi.

**Darussa:**

- Idan za ka gina ramin mugunta ka gina shi gajere, wataqila kai za ka faxa a cikinsa.
- Da yawa masu yin laifi suna da uzurin rashin sani ko kasawar fahimta ko wani abu mai kama da wannan.

- Ka binciki mutum a kan laifinsa kafin ka yanke masa hukunci. Wataqila kai ma kana da laifi a ciki wanda ba ka sani ba.

## 40. Halasci

An yi wani attajiri da yake sayar da Zinari da Gwalagwalai da sauran ababe masu daraja da tsada. Ana ce masa Xanmasani. Mutum ne mai matuqar karimci da kyauta. Yana kuma kyautata ma ‘ya’yansa matuqa, yana shigar da su a cikin sana’a har suka samu kuxi sosai su ma suka yi arziki. Musa na xaya daga cikin ‘ya’yansa wanda ya gaji karimcin mahaifinsa. Yana kyautata ma abokansa sosai har su ma duk suka samu zarafi. Bayan mutuwar mahaifin Musa sai kariyar arziki ta zo masa. A hankali shagonsa ya dawo wayam babu komai a cikin sa.

Watarana damuwa ta yi masa yawa sai ya tuna wani babban amininsa wanda a da ya taimaka masa, kuma shi ya koya masa sana’a. Nan take sai ya yanke shawarar zuwa wurinsa don ya nemi taimako. Da ya je qofar gidan ya tarar da masu gadi sai suka faxa ma maigida Musan Xanmasani ne yake sallama. Da abokin nasa ya leqo ya gan shi sai ya ce a gaya masa mai gidan ba ya samun fitowa. Ran Musa ya vaci matuqa da jin haka, ya juya ya komawarsa.

Ana haka, bayan kwana biyu sai ya ga wasu matasa su uku sun sallama masa suka tambaye shi ko nan ne gidan Alhaji Xanmasani? ya ce masu eh. Suka ce don Allah wurinsa aka aiko mu. ya ce, Allah Sarki, ai ya daxe da cikawa. Suka yi taslima, sannan suka fitar masa da wata jaka cike da kayan ado na gwalagwalai suka ce amana ce ya ba mu tun wani lokaci bai waiwaye mu ba. Ya sa hannu ya karva, ya yi masu godiya, suka juya suka yi tafiyar su.

Musa ya shiga tunanin inda zai sayar da waxannan manyan kaya masu tsada tun da yake a garinsu babu mawadata masu ta'amuli da su, can sai ya haxu da wata Mata mai alamun wadata da arziki a jikinta. Matar ta tambaye shi, saurayi ko ka san inda ake sayar da kayan ado na Zinari? Musa ya ce, kamar waxanne iri fa? Ta bayyana masa irin waxanda take so, sai ya fito da waxancan kayan ya nuna mata. Ta nuna masa murna matuqa, ta sayi wasu masu kyau daga ciki ta zube masa kuxinsa qasa. Da haka Musa ya dawo cikin hayyaci, ya sake buxe shagonsa, rayuwa ta koma daidai.

Bayan wani xan lokaci sai Musa ya kasa haquri ya rubuta ma abokinsa wasiqa yana zargin sa da kasa taimaka masa a lokacin da ya shiga hali mawuyaci. Amma da amsar ta zo sai kunya ta kama shi. Domin kuwa ga abinda abokinsa ya rubuto masa: "Bayan gaisuwa, ina mai ba ka haquri. A lokacin da ka zo gidana kunya ta hana in fito in haxu da kai, don bai dace in gan ka a wannan hali ba. Amma matasa uku da suka zo gidanka yarana ne. Matar da ta saya kuma mahaifiyata ce. Kai kuma aminina ne da ba zan tava mantawa ba. Wassalam".

**Darussa:**

- Duk yadda duniya ta lalace akwai 'yan halas.
- Kada ka yi saurin zargin xan uwanka sai ka san uzurinsa.

## 41. Allah Abin Godiya

Wani mutum ne ya aurar da 'ya'yansa mata guda biyu. Xayar ta auri manomi, xayar kuma ta auri mai sayar da tukwanen laka. Bayan wani lokaci sai wannan bawan Allah ya ziyarci 'ya'yansa don ya ga halin da suke ciki.

Da ya je wurin ta farko sai ya tambaye ta labarinsu. Ta ce masa, Alhamdu lillahi, maigidana ya shuka abinci mai xinbin yawa, muna ta addu’a Allah ya saukar da ruwa don shuka ta yi kyau, abinci ya samu. Idan haka ta samu mun gode ma Allah. Da ya bar wurinta sai ya je wurin xayar, suka gaisa, ya tambaye ta halin da suke ciki. Sai ta ce masa Alhamdu lillahi. Mijina ya ari kuxi ya sayi laka ya qera manyan shantula da tuluna masu kyawon gaske ya shanya su a rana. Muna nan muna ta addu’a Allah ya sa kada ayi ruwan sama. Domin idan aka yi za su lalace.

Da maigidan ya dawo wurin matarsa sai ta tambaye shi labari. Ya ce mata, idan an yi ruwa ki gode ma Allah. Idan kuma ba ayi ba, ki gode ma Allah.

**Darussa:**

- Duniya juyi ce; yau gare ka, gobe ga xan uwanka.
- Abincin wani gubar wani
- Duk ranar da ka koka, a ranar wani zai yi dariya

## 42. Allah Xaya, Gari Bamban

A birnin Sham akwai wata kasuwa da ake kiran ta “Doguwar Kasuwa”, kuma ana ce mata “Kasuwar Basha”. A da can baya cikin tarihi an san mutanen wannan kasuwar da tsananin riqon amana. Matafiya zuwa aikin Hajji daga ko ina sukan ba da ajiya a nan. Duk wanda yake da abinda yake so a ajiye masa zai je kawai ya sallama ma mai shago ya rubuta sunansa ga kayan da zai ajiye ya tafi sai Allah ya dawo da shi. Kuma idan ya dawo ba zai tarar ajiyarsa ta yi gara ko zago ko hunhuna ba.

A wata shekara, wani bawan Allah ya bayar da irin wannan ajiya ga wani mai shagon da bai tantance ba. Abinda ya ajiye kuma kuxi ne masu yawa da suka kai Dirhami dubu uku. Ya zo da su daga garinsu a cikin wata jaka mai launin ja ya bayar da ita ajiya ya wucewar sa. A lokacin da yake dawowa, bisa kuskure sai ya faxa wani shago ba inda ya bayar da ajiyar ba. Ya shiga ya gaisa da mai shago ya ba shi sani, amma mai shagon bai shaida shi ba. Ya ce, ni ne fa wanda ya zo a lokaci kaza ya ba ka ajiyar kuxi ya tafi aikin Hajji. Mai shago ya ce, nawa ne kuxin? Ya ce, Dirhami dubu uku ne a cikin wata jaka mai launin ja. Mai shagon ya nuna maraba da shi sannan ya sa aka kawo masa abinci da ruwa ya ce masa, ina zuwa.

Alhaji ya yi mamakin daxewar mai shagon nan, amma dai can da la’asar ta yi lis sai mai shigo ya shigo ya ba shi haquri, ya ce masa ai wata lalura ce ta xan riqe shi. Amma ga kuxinka nan sai ka qirga don ka tabbata sun cika. In ji shi. Alhaji ya ga kuxi a cikin jaka mai launin ja sai ya himmatu wajen qirgawa. Can ya nisa! Ya ce, lallai sun cika tsaf. Na gode. Allah ya saka maka da alheri.

Bai daxe da fita ba sai ya ga abin mamaki. Don kuwa ga shagon da ya ba da ajiya ya gani ba wancan ba. A cikin shakku ya sallama ya kunna kansa a ciki. Mai shago ya yi maraba da shi, ya kira sunansa, ya tambaye shi labarin hanyar Makka sannan ya xauko waccan jakar tasa ya hannunta masa. Ita ma ya qirga ya tarar kuxinsa sun cika tsaf. Sannan ya kwashe labarin abinda ya gudana tsakanin sa da mai wancan mai shago ya faxa masa. Suka garzaya su biyu suka nufaci wurin mai shagon sai ya tarar ashe abokin sana’arsa ne. Ya ce masa, wane ya aka yi ka ba Alhajin nan kuxi alhalin ka san bai ba ka ajiya ba? Ya ce, dalili shi ne, alamomi sun nuna shi baqo ne. Kuma a cikin yarda

da kansa yake magana babu inda-inda, abinda ya nuna da gaske ne ya bayar da wannan ajiyar. Don haka na yi tunanin idan har bai gane ajiyarsa ba, to labarinsa zai yaxu, kuma za a xauka cewa, mutanen Sham sun daina riqon amana. A kan haka ne na je na sayar da wata kadara tawa a kan kuxi Dirhami dubu xaya. Daman kuma ina da Dirhami xari biyar, sai na ranto wasu Dirhami dubu xaya da xari biyar na haxa na ba shi. Sai abokinsa ya yi hamdala, ya ce, to ga su nan Allah ya maido maka da su baki xaya.

**Darussa:**

- Jiya ba yau ba
- Allah xaya gari bamban
- Abinda ka bari don Allah, Allah zai maido maka da shi
- Kishin qasa hali ne na gari da ake samu wurin masu nagartacciyar tarbiyya

Wannan sai ya tuna mani da wannan labari:

## 43. Kishin Qasa

A shekarar 1898 ne shugaban qasar Jamus Gilyom II ya kai ziyara a birnin Musulunci na Dimashqa da yake yankin Sham. Mutane suka fito qwansu da kwarkwatarsu don tarbar sa. Aka qawata garin sosai saboda a nuna wayewa da kuma murna da zuwan sa. A daidai mashigar garin sai matar shugaban ta ga wani kyakkyawan farin Jaki a xaure. Sai ta nuna sha’awarta gare shi. Sarkin Dimashqa na wannan lokaci Mustafa Asim Basha ya sa a nemo mai Jakin don a ba ta shi kyauta ta tafi da shi a matsayin tsarabarta. Da aka bincika sai aka gano Jakin na wani bawan Allah ne talaka mai suna Tallo Abul Khair. Sarkin Dimashqa ya sa aka kira shi ya sanar da shi buqatarsa ta ba da

kyautar Jakin ga matar baqonsa da ya zo daga babbar qasar Jamus. Don haka ya nemi ya sai da ma sa shi don aiwatar da buqatarsa. Amma sai Tallo ya qi amincewa. A maimako haka ya ce, Allah ya taimaki Sarki, ina da kyawawan dawakai nagartattu guda shida zan kawo su a zama mata duk wanda take so, ko ma a ba ta su gaba xaya. Zan kuma ba da su ne kyauta a matsayin tawa gudunmawa don girmama baqin Sarki. A cikin mamaki Basha ya tambaye shi, to me ya sa ba za ka ba ta Jakin da shi take so ba? Sai ya yi murmushi, sannan ya ce, Allah ya taimaki Sarki, idan suka tafi da Jaki daga nan qasarmu duk jaridun qasarsu za su yi rubutu a kan sa. Daga nan kuma za a fara maganar Jakin Musulmi har a mayar da abin na izgili. Kuma ma dai – Allah ya taimake ka – hankali na xaukar a ce Sarauniya ba ta ga abinda ya burge ta ba a qasarmu sai Jaki?

Wannan magana ta sa Sarki Basha ya sake tunani kuma ya goyu bayan Malam Tallo, har ma sai da ya yi masa gagarumar kyauta a kan wannan hangen nesa da kishin qasa da ya nuna. Game da Sarauniya kuwa sai Sarki Basha ya sa hikima, ya ce da ita, mun so mu ba ki kyautar wannan dabba da kika nema amma mun yi nazarin matsayinki ya wuce nan. Don haka ga dai wasu kyaututtuka nan na alfarma da muka shirya saboda ke.

**Darussa:**

- Kishin qasa halin kirki ne da ke kawo ci gaba ya hana raini ga al'umma
- Ba dole ne don kana shugaba hankalinka ya fi na kowa ba. Shi ya sa ko Annabin Allah aka ce ya riqa yin shawara da jama'a.
- Makircin maqiyi abu ne da sai masu hankali da dogon nazari ke iya gane shi.

## 44. Hankali Baiwa

Wani mai shago ne yake da yaro mai wauta. Yakan aike shi gida ya kai masa cefane. Watarana ya aike shi da leda cike da lemu yakai gidan, sai ya tarar ba kowa, ya dawo ya kawo masa kayansa. Maigidansa ya kada baki ya ce, ai kuwa da jefawa ka yi ta katanga idan sun dawo sai su gan shi su xauka.

Ba da daxewa ba sai yaron nan ya sake zuwa da leda maigida ya aike shi kuma bai tarar da kowa ba. Nan take sai ya yi aiki da waccan shawarar ta farko ya wurga ledar ta saman katanga. Amma kun san ko mene ne a ledar a wannan karon? Qwai ne.

**Darasi:** Ka yi hulxa da kowa daidai hankalinsa.

## 45. Haqqin Uwa

Wani yaro ne ya zauna yana taxi da mahaifiyarsa sai yake nuna mata yadda yake son ta da qaunar ta, ita ma tana faxa ma sa yadda take matuqar son sa a cikin birnin zuciyarta. Daga cikin abin da take gaya masa ta ce, na sha wahala qwarai wajen rainon cikin ka. Allah ne kawai ya nufi zan rayu. Ga shi kuma ka tashi mai yawan ciwo a kullum ina kan hanyar asibiti. Da dare kuma ba na samun bacci saboda yawan kukanka. A cikin raha sai ta ce masa, yanzu idan ka girma da me za ka saka min ne? Ya ce, Mama kada ki damu, idan na girma zan samu aiki mai kyau da albashi mai qwari sai in riqa sawo maki duk abin da kike so. Ta ce, ai wannan daman mahaifinka yana yi. Kuma ka ga ma kafin ka girma tsufa ya fara kama ni, ba ni buqatar jin daxi fiye da wanda nake ji a yanzu. Ya ce, to Mama ba wata damuwa, zan auro Mata mai hankali da kirki wacce za ta riqa girka maki abinci, ta share xakinki, ta

kula da ke sosai. Ta ce, a’a. Wannan ai ba aikinta ba ne. Kuma ba za ka aure ta don wannan ba, don Allah bai xora mata yin haka ba. Ni ma kuma ba haka nake buqata wurin ta ba. Za ka auri Mace ne don buqatar kanka da kula da ‘ya’yanka idan Allah ya ba ku. A nan ne fa ya yi shiru, ya nunfasa, sannan ya ce, Umma! To me zan yi in biya ki kenan? Ta ce, alhamdu lillahi. Ka zo ga tambayar da nake so ka yi min. Kada ka bar ni. A kowane hali da kuma duk in da kake ka riqa bin labarina; ka ziyarce ni ko ka buga min waya, ka riqa xebe mini kewa da jin xuriyarka. Idan ajalina ya zo ka runguma ni tare da jama’a ku kai ni makwancina. In kun rufe ni ka tsaya ka yi mani addu’a. Sannan ka yawaita yin sadaka a gare ni. A duk sallah ka riqa sa ni cikin sujudarka kana neman rahamar Allah a gare ni. Ka tuna cewa, duk aikin alheri da kake yi ina da kamasho a cikin sa. Sannan ka sani cewa, xaukar cikinka da na yi da rainon ka ba aiki ne da na yi shi bisa wata yarjejeniya ba. Samun ka wata baiwar Allah ce da kyautarsa da ya sanyaya rayuwata da ita. Tare da haka kuma yana ba ni xinbin lada a kan ta. A nan ne fa yaron ya sunkuyar da kansa yana hawaye. Uwar ta rungume shi tana share hawayensa tare da yi masa addu’oi na samun nasara da ci gaba da samun dace a rayuwarsa.

**Darussa:**

- Uwa uwa ce, wacce babu irin ta.
- Ba mu iya biyan iyayenmu alhakin haifuwarsu amma muna iya saka masu ta hanyar zama na kirki da bin kyakkyawar tarbiyar da suke xora mu a kan ta.
- Muna auren mata ne don buqatar kanmu ba don su yi hidimar iyayenmu ba. Amma fa dole ne su mutunta su tare da kyautatawa a gare su. Maso uwa ya so xanta. Mai son miji dole ne ta so surukarta.

- Haqqin iyaye ba ya qarewa har mutuwarsu. Addu’a da yi masu sadaka da kyautata namu ayyuka duk suna cikin kyautatawa a gare su.

## 46. Kada ka Raina Mutum

A wani kamfani ne da ake qera motoci a qasar Japan, wani hamshaqin attajiri ya nemi a qera ma sa mota ta alfarma wadda ba a tava qera ma kowa irin ta ba. Da yake ya yi masu tayin lada mai tsoka sai nan take hukumar gudanarwar wannan kamfani ta nemi injiniyansu ya zana motar yadda za ta qayatar da wannan attajiri. Da ya zo aka nuna masa, sai tsarin ya burge shi kuma ya amince ya ba da dama a ci gaba da qerawa.

Bayan da aikin motar ya kammala aka sanar da wannan attajiri sai ya zo shi da abokansa domin su duba. Ma’aikatan kamfani su ma suka zo suka yi tsaitsaye don su ga irin abin qayatarwar da suka yi. Babu shakka dukkansu sun yi farin ciki da ganin yadda aka yi wannan mota, domin ta haxu sosai fiye da tunaninsu. Amma wani abin ban mamaki da takaici shi ne, da aka tayar da motar don fitar da ita daga garejin da aka qera ta cikin sa sai ta kasa fita, domin ta haura qofar garejin da rabin inchi. Injiya ya ji kunya matuqa a kan wannan kuskure da aka samu. Duk ma’aikatan kamfani suka shiga shawarar me ya kamata ayi? Mai fenti ya ce, babu matsala. A fitar da ita kawai zan iya gyara xan kujewar da za ta yi daga sama. Amma daga fuskar Attajirin sam bai ji daxin wannan mafitar ba. Mesin ya ce, to ba damuwa. A fasa qofar a fitar da motar, zan gyara ta in sha Allahu cikin xan qanqanen lokaci in mayar da ita yadda take. Mai kamfani shi ma nan take fuskarsa ta canza.

Ana haka sai wani dattijo, lebara, wanda yake kula da tsaftar ma'aikata ya xan yo kusa da su ya gaishe su. Sannan ya ce, na ji duk muhawarar da kuke yi. Kuma na so idan kun amince in ba ku shawara. Dukkansu sai suka dube shi a cikin ta'ajjubi. Kamar ba za su ba shi dama ba, sai kawai mai kamfani ya ce ma sa bisimilla. Dattijo ya kada baki ya ce, da yake 'yar tazarar da ake buqata don fitar da motar nan ba mai yawa ce ba, sai ina ganin da kun rage iskan tayoyin nan kawai sai ta sauka, ku fitar da ita ba tare da kun yi wata varna ba. A nan ne fa suka yi cirko cirko suna mamakin wannan basira da Allah ya ba shi. Haka kuwa aka yi. Dalilin haka ya sa mai kamfanin ya karrama shi matuqa kuma ya yi masa qarin girma.

**Darussa:**

- Kada ka raina xan Adam. Duk wanda ka gani akwai wata ajiyar Allah a tare da shi.
- Hankalin mutum biyu ya fi na mutum xaya. Shawara xaukar xaki.

## 47. Tsafta Tana Cikin Imani

Wata Mata ce ta zo wurin babban malamin nan na qasar Masar Shaikh Xanxawi tana neman don Allah ya shiga tsakani, a raba ta da mijinta. Malamin ya ce, na yi mata tambayoyi, sannan na lura cewa matashiya ce, kyakkyawa, kuma auren nata bai daxe ba. A cikin jawabinta kuma babu wata takamaimiyar hujja da za ta sa a nemi saki. Sai na kalli mijin nata na ga ba ya da wata illa, amma na ji wani wari yana fita daga jikinsa. Da na tambayi sana'arsa sai ya ce min shi Mahauci ne. Nan take sai na sallame su na nemi ta dawo gobe, sannan na nemi sirrantawa da mijin nata. A cikin ganawarmu da shi na yi masa nasiha na lurar da shi game da muhimmancin tsafta. Na ce masa, idan

zai tafi wurin sana’arsa ya tafi da tufan da yake sa wa can wurin aikinsa sannan ya sanya su. Kuma idan ya qare ya samu wuri ya yi wanka ya canza tufansa ya sanya na gida kafin ya dawo. Kuma na ba shi shawarar ya xan sayi turare ya riqa qamsashe jikinsa.

Kashegari, ko da suka zo, sai na xaga kai na ga Matar tasa a sunkuye da kai. Na ce, ki sake maimaita kokenki in ji. Sai ta ce, Allah ya taimake ka, ina son ayi min izini in janye kokena.

**Darussa:**

- Tsafta ita ce mutum. Kuma ko kana da kyau ka qara da kwalliya.
- Mata suna tsanar qazamin namiji ko da ba su furta ba.
- Malamai magadan Annabawa su ne masu hasashe da hangen nesa. Kuma su ne jagororin al’umma. Abin da ya vaci su suke gyara shi.

## 48. Matsoraci ba ya Gwaninta

A wani gari ne aka samu wani abin ban mamaki. A kullum in mutanen garin suka zura gugarsu a cikin rijiya sai a cire kan gugar, su fito da igiya. Sun yi leqe har sun gaji ba su gane komai ba. Da wannan lamari ya ishe su sai suka yanke shawarar a samu wani xaya daga cikin su ya shiga a cikin ta don ya gano abinda yake faruwa. Kowa yana fargaban yin wannan kasada sai wani mutum guda xaya da ya ce, shi ya amince zai shiga amma da sharaxi guda xaya. Dole ne sai an kirawo xan uwansa wanda yake zaune a wani gari daban don ya shiga cikin rijiyar a gabansa.

Da aka kirawo xan uwansa kuwa sai ya yi tawakkali ya sa aka xaura masa igiya ya sauka cikin rijiya. Jim kaxan, sai ya ce masu na

kammala. Ku jawo igiya zan fito. Ashe Biri ne yake cikin rijiyar nan yana yi masu wannan shegantaka ba su sani ba. Mutumin nan ya kwance igiyar da ke jikinsa, ya kama Birin nan ya xaure shi da ita tam, ya xora shi a kansa. Sannan ya kama igiyar ya riqe a hannunsa ya ce a ja shi zai fito. Mutane duk aka yi cirko cirko don a ga fitowarsa. Ya qara ce masu kowa ya riqe igiyar nan da kyau ga ni nan fitowa. Ko da ya kunno kai duk sai suka saki igiyar suka zura da gudu ganin wannan Biri, sun xauka aljani ne ya fito daga cikin rijiyar. Sai xan uwansa shi kaxai ya rage a riqe da igiyar, kuma ya samu ya fito da shi.

**Darasi:**

- Mutane ba su da amana. Idan za ka ba da aminci to, ka ba xan uwanka.
- Matsoraci ba ya zama gwani

## 49. Zaman Duniya Iyawa ne

Wata baiwar Allah ce mai hankali da hangen nesa ta aurar da 'yarta. Ta kuwa kwana da sanin cewa, lallai 'yar nan tata tana da wuyar zama domin ba ta da halin kirki, ba ta da biyayya. Ta kuma tabbatar dole ne ta gamu da matsala a wurin mijinta. Ana haka, sai watarana yarinyar nan ta zo mata tana kuka, ta ce, Umma don Allah ki taimaka min in kashe mijina, wallahi zama da shi ya ishe ni. A cikin zuciyarta sai ta yi hamdala. Ta ce, yanzu kam dama ta samu yadda zan saita 'yar na tawa.

Kai tsaye ta nuna mata cewa ta gamsu a kashe surukin nata. Ta ce, amma akwai abu xaya da nake jin tsoro. Mine ne Umma? In ji ta. Ina gudun idan muka kashe shi asirinmu ya tonu. Ta ce, to Umma ya za

ayi kenan? Sai ta yi numfashi mai qarfi sannan ta ce, ba komai. Akwai wani magani da zan ba ki, amma sai kin kyautata ajiyar sa, kuma kin sirranta al'amarin sosai. Zan ba ki shi a cikin kwalaba sai ki riqa xiga masa shi a cikin duk abincin da zai ci. Kada ki lasa shi, sannan kada ki bari tava hannunki. Ki yi qoqari kada ki tava bari mijinki ya gane abin da ake ciki. Sannan ki daina faxa da shi sam, don kada asirinmu ya tonu, idan ya mutu ace mu ne muka kashe shi tun da daman babu zaman lafiya a tsakanin ku. A cikin wata xaya maganin zai yi aiki a kan sa har ya hallaka shi. Don haka babbar shawarar da nake ba ki ita ce, ki sirranta wannan lamari, sannan ki riqa kyautata masa matuqa, kina tarainiya da shi ta yadda idan ya mutu ba za a gane komai ba.

Kwana goma sha biyar bayan da suka yi haka sai ga 'yarta ta dawo gida a firgice. Ummar tata ta fuskance ta tana tasalima, tana tambayar ta abin da yake faruwa. Sai 'yarta ta kada baki ta ce, Umma wallahi mijina ya canja sosai. Yanzu yana so na, yana kyautata min, har ma ya yi min albishir za mu tafi Hajji tare a wannan shekara. Ga shi kuma duk inda aka fito maganin nan nake ta xura masa a abinci. Sai uwarta ta yi murmushi, ta ce, *alhamdu lillahi*. Ki kwantar da hankalinki 'yata. Ba maganin kisa ne na ba ki ba. Maganin yana a cikin shawarwarin da na xora ki a kan su. Kuma waxannan shawarwarin su ne suka magance maki wannan matsala. Wannan kwalabar babu abin da yake a cikin ta sai Ruwan famfo. Don haka, ki kwantar da hankalinki, ki je ki ci gaba da zaman lafiya da maigidanki. Allah ya yi maku albarka.

**Darussa:**

- Mutum bawan kyautatawa ne. Duk wanda yake kyautata masa zai mallake shi.

- Zaman duniya iyawa ne. Idan ba ka goge ga sanin makamar rayuwa ba sai ka tabbata a cikin qunci da wahala.
- Sa hikima a wajen koyarwa yana kawo cin nasara a cikin gaggawa.

Wannan sai ya tuna ma ni da wani labari:

## 50. Mallakar Miji

Wata Mata ce ta kai qarar mijinta a wurin wani Malami da ta xauka cewa boka ne. tane neman yadda za ta mallaki mijinta. Bayan ta yi masa bayanin abinda ke tafe da ita, sai Malamin ya nunfasa, sannan ya ce mata, ana iya haxa mata maganin amma fa akwai wahala samun abin haxin sa. Ta ce, kamar mene ne gafarta Malam? Ya ce, ana buqatar wutsiyar baqin maciji ne da ransa kafin a haxa maganin. Saboda haka abin da ya kamata ki shiga cikin daji ki nemi baqin maciji ki kawo mana shi da ransa. Sai ta ce, to Malam zan je in gwada sa'ata.

A kwana a tashi har Malam ya manta da labarin wannan mata sai kwatsam ga ta ta sallama. Tana tafe da wani qaton buhu a xaure tana janye da shi. Malam ya tambaye ta sai ta ce, abin ne aka kawo. Malam ya zabura ya ce, fita da shi waje. Ta ce masa, Malam ka kwantar da hankalinka ba abin da zai faru, domin wannan Macijin ya riga ya zama abokina sai abin da na sa shi yake yi. Da ya tambaye ta sai ta kwashe labarin duka ta faxa masa. Ga yadda labarin yake:

"Da na fita daga wurinka, gafarta Malam, sai na shiga tambayar jama'a in da ake samun baqin Kumarci, aka nuna mani wani sunqurmin daji, aka ce amma yana kwana ne a cikin wani kogo da ke jikin wata bishiya. Na tambayi abincinsa aka ce babu abin da yake ci kuma yake

jin daxinsa kamar kitse. Sai na fara sayen kitse na tafi wani wuri nesa da bishiyar na ajiye. Da aka wayi gari na koma sai na tarar babu shi. Na sake matsawa kusa na ajiye wani, kafin gobe ya cinye shi. Haka na riqa matsawa kullum har na fara ajiye shi a gindin bishiyar ina tafiya ta. A kullum in na zo nikan gan shi yana leqe yana jiran isowa ta. Watarana sai na yi jarunta na qi tafiya har sai da ya fito muka yi ido huxu da shi ya fara cin kitsensa sannan na juya na tafi abina. A kwana a tashi sai ya kasance a waje nake tarar da shi yana jira na. Yau da gobe muka saba har nikan shafa jikinsa, in kuma xebi abincin da hannuna in ba shi. Yanzu dai maganar da ake yi gafarta Malam ga shi nan na kawo maka ka haxa min maganina".

Malam ya yi wata irin ajiyar zuciya, sannan ya ce, akwai mamaki baiwar Allah a ce za ki iya mallakar zuciyar baqin Maciji a sunqurmin daji amma ba za ki iya mallakar zuciyar mijinki da aure ki saboda so da qauna ba. Je ki ki lallashi mijinki ta hanyar kyautatawa irin yadda kika yi da wannan dabba za ki ci nasara fiye da yadda kike tsammani.

**Darussa:**

- Sa kai ya fi rantsuwa
- Babban burin Macce shi ne mallakar Mijinta
- Da yawa abinda muke neman sa ta hanya mai nisa amma yana nan kusa
- Ko dabba tana son mai kyautata mata
- Hikimar magabata

## 51. Magana Zarar Bunu ce

Wasu magidanta ne suke zaune a wata unguwa suna maqwautaka da juna amma babu ko ga maciji a tsakanin su. Adawa ta

yi tsanani a tsakanin su ta yadda kowannen su idan ya wayi gari ba shi da wani tunani da ya wuce hanyar da zai iya cutatar maqwaucin nasa. Ana haka watarana sai matar xaya daga cikin su ta buqaci niqar kayan miyarta amma ba ta samu yaron da za ta aika cikin unguwa ba. Sai kawai ta yanke shawarar aikawa gidan maqwautan nasu da yake su kuma sana'arsu kenan.

Bayan da aka dawo da niqar tata har kuma ta yi nisa cikin dafa abinci sai ta fara shakku a cikin ranta kasantuwar suna iya sanya mata guba a cikin abincin. Da ta kammala dafa abincin taraddudi bai fice ta ba sai ta yi wata dabara; ta zuba abincin da miyarsa mai yawa ta miqa wa karensu. Kare kam ya ci abinsa ciki lafiya baka lafiya. Da aka xauki lokaci mai tsawo Karen bai nuna kowace irin matsala ba sai hankalinta ya kwanta. Don haka da Maigida ya dawo ta labarta masa cewa fa yau gidan maqwautansu ne ta aika aka yi mata niqa sai hankalinsa ya tashi, ya ce shi kam ba zai ci abincin ba. Sai ta ce masa kada ka damu ai ka ji irin dabarar da na yi. Kuma yanzu haka ga Karenmu can yana ta sha'aninsa. To, nan fa hankalinsa ya kwanta suka shiga xibar girki shi da matarsa suna ta raha da taxi da junansu. Bayan sun yi nisa da cin abinci sai kwatsam suka ji Maigadi ya yi sallama, ya ce, Maigida Karen gidan nan ya mutu!

Jin haka fa sai suka kama salallami sun haqiqance lallai mai faruwa ta riga ta faru. A cikin firgici da razana sai Mijin ya ce mata, don Allah ki yafe ni. Wallahi na daxe ina cin amanarki. Kin ga mai aikin nan tamu haifuwata biyu da ita! Sai ta ce, to ni dai na yafe maka. Amma don Allah kai ma ka yafe ni. Wallahi duk 'ya'yan naka huxu qanana na Maigadin gidan nan ne. Ba ta gama rufe bakinta ba sai ga Maigadi ya

sake shigowa ya ce, ranka ya daxe, direban da ya buge Karen ya ce ka fito domin ku yi magana.

**Darussa:**

- Magana zarar bunu ce. In ta fita ba ta dawowa
- Mai Kaza a aljihu ba ya jimirin as
- Marar gaskiya ko cikin ruwa ya yi jivi

## 52. Salati Mai Dubun Albarka

Wani bawan Allah ne ya gamu da jarrabawa. Daman dai shi xan kasuwa ne, yana saye da sayarwa. Sai aka jarabce shi da kariyewar arziki da durqushewar jari. Ga shi kuma bashi ya taru mai yawa a kan sa. Dole ta sa shi cin bashin wani attajiri marar uzuri wanda ba ya sassafci balai tausayi. Ya ari kuxinsa wuri na gugar wuri har Dinari dubu biyar da irin kuxinsu na zamani dauri. Da lokacin biya ya yi kuma abin bai samu ba sai attajirin ya kai shi qara wajen Alqali. Bai musanta kuxin da ake bin sa ba amma ya tabbatar ma Alqali cewa, babu su kuma babu hanyarsu. Don haka, Alqali ya yanke masa hukuncin xauri na shekara biyu ko kuma har sadda kuxi suka samu. Jin haka, wannan bawan Allah ya roqi Alqali ya ba shi damar zuwa ya kimtsa gidansa kuma ya sanar da iyalansa a cikin kwana guda. Alqali ya amince. Ya ce, amma ka zo da wanda zai karvi belinka. Sai mutumin ya kada baki ya ce, Annabi Muhammadu ne *Sallallahu Alaihi wa Sallam* zai yi beli na. alqali ya ce, kamar ya ya? Ya ce, ka ba da beli kawai ga Annabi, idan ban kawo kaina ba gobe ba ni cikin al'ummarsa. Alqali ya yi nazari jim kaxan, sannan ya ce, ba komai. Ka tafi mun ba da belinka ga Annabi Muhammadu *Sallallahu Alaihi wa Sallam.* Mutumin ya kama hanya ya tafiyarsa.

Da ya isa gida sai ya kwashe labarin duk abinda ya faru ya faxa ma matarsa. Sai matar ta ce, ashe kuwa tun da Annabi ne aka ba shi belin mu ya dace mu zauna mu yi ta yi masa Salati har in da gari ya waye. Suka kuwa zauna bayan sallar lisha suka yi ta Salati ga Annabi har inda bacci ya kwashe su. A cikin baccin sai wannan bawan Allah ya yi mafarkin Annabi *Sallallahu Alaihi wa Sallam* yana ce masa, idan ka wayi gari ka je wurin Sarki ka ce masa na ce ya biya maka wannan bashin shi kuma Allah zai yaye masa damuwa ranar Alqiyama. Idan ya tambaye ka alama ka ce na gaya maka kullum yana yi min Salati dubu xaya amma jiya yakasa saboda bacci ya kwashe shi. Amma fa Allah ya rubuta masa ladar aikin nasa cikakke kamar yadda ya saba yin sa. Da aka wayi gari ya je wurin Sarki ya isar da wannan saqo sai Sarki ya yi farin ciki matuqa da jin wannan batu don ya haqiqance lallai da gaske ne ya ga Manzon Allah *Sallallahu Alaihi wa Sallam* a cikin mafarki, kuma mafarkin Annabi gaskiya ne. Nan take Sarki ya sa aka kawo masa Dirhami dubu biyar na biyan bashi, sannan da wasu dubu biyar don ya yi jari albarkar wannan bushara da ya zo masa da ita.

Wannan bawan Allah bai garzaya ko ina ba sai wurin Alqali. Da isar sa sai ya isko Alqali zaune yana jiran sa. Ya tarbe shi a cikin murna ya ce, tun da safe kai nike jira. Ga kuma Dirhami dubu biyar nan na ba ka ka biya bashin da ake bin ka. Domin ban tava mafarkin Annabi ba sai a yau na yi shi albarkacinka kuma ya gode min da na ba shi belinka.

Suka zauna suna jiran Attajiri don ya zo a sallame shi. Jim kaxan sai ga shi ya iso a cikin gaggawa da jakar kuxi a hannunsa. Ya ce, Allah ya daxe ran Alqali bashi dai da nake bin sa na yafe masa. Sannan kuma ga wasu Dirhami dubu biyar nan albarkacin mafarkin Annabi da na yi ya nemi in yafe masa.

Da haka wannan bawan Allah ya koma gida babu bashi a kan sa, kuma ga wani sabon jari na Dirhami dubu ashirin Allah ya ba shi albarkacin Salati. Babu shakka, Annabi *Sallallahu Alaihi wa Sallam* ya yi gaskiya da ya ce ma wanda ya ce zai mayar da nafilarsa gaba xaya ta koma Salati. Sai Annabi ya ce masa, "Idan ka yi haka Allah zai yaye maka duk damuwarka, sannan ya yafe zunubanka".

**Darussa:**

- Salati maganin matsaloli ne, mai yaye damuwa
- Kada ka damu idan ka shiga wani hali. Duniya juyi ce.
- Wanda ya yaye damuwar xan uwansa Allah zai yaye masa tasa.
- Da yawa lokutan da muke vatawa, da mun cika su da Salati da mun yi riba.

## 53. Wasiyyar Wani Bawan Allah ga Xansa:

Ya kai xana!

Ka sani cewa, watarana tsufa zai kama ni. Zan riqa yin abubuwa ba yadda aka saba ba. Ka sa haquri sosai don ka fahimce ni.

Ya kai xana!

Idan wancan lokacin ya zo hannuna zai kasa riqe abinci, sai yana zuba a kan tufafina. Zan kasa cire ma kaina tufafi bayan na lalata su ballai in iya sanya wasu. Ka yi haquri da ni. Ka tuna lokacin da na yi koya maka abinda yanzu na kasa iyawa.

A wannan lokaci zan kasa yin tsafta yadda kake buqata. Kada ka manta ni ne na koya maka yin tsafta da kwalliya da shafa turare.

Kada ka yi dariya idan ka ga ina yin wauta, ko na kasa gane abubuwa yadda ya kamata. Ka zama kai ne qwaqwalwata da idona da kunnuwana don in gane abubuwa.

Ka tuna cewa, ni na koya maka zaman duniya da yadda ake jin dadin rayuwa. Don me ba za ka yi haquri idan na buqaci wannan koyarwar ka koya min ba?
Idan lokacin da nike faxi ya zo tunanina zai yi rauni, qasusuwan jikina za su yi sanyi, harshena zai yi nauyi. A lokacin kuma babu abinda nake so sai kusancinka da jin xuriyarka. Yi qoqari ka taimaka min don biyan buqatata. Ko a wannan lokacin na san abinda nike so a raina kodayake ba lalle ne in iya faxa maka ba.
Ya kai xana!
Idan qafafuna suka kasa xauka ta, ka tuna lokacin da na riqa xaukar ka har hannayena su yi sanyi. Idan na so ka sauka sai ka ce ba ka sauka. Ni kan yi ta rarrashinka a wancan lokaci don in samu yardarka. Kada ka ji kunyar riqa hannuna ko runguma ni a wannan lokaci. Watarana kai ma za ka buqaci mai yi ma ka haka.
Ya kai xana!
Idan na tsufa zan daina fahimtar al'amurran duniya yadda ya kamata. Zan riqa jiran mutuwa ne a kowane lokaci. Kada ka gajiya wajen taimako na domin wata babbar qofar aljanna ce Allah ya buxe maka.
Ya kai xana!
Idan ka tuna wani laifina a gare ka, ka iya fahimtar cewa, ban yi shi don in musguna maka, ko in qetace ka ba. Na yi ne don in koya maka zaman duniya da yadda za ka zama cikakken mutum. A yau babban abinda za ka yi min shi ne ka manta da kurakuraina, ka yafe laifukana. Ina fatar Allah ya yafe naka kurakurai, ya gafarta laifukkanka.
Ya kai xana!
A lokacin da mahaifiyarka ta haife ka, ni ne na runguma ka, na kula ka, na xauki nauyin ka, na yi tarainiya da kai. Ka saka min a lokacin tsufa gabanin mutuwa ta.

Daga qarshe, ina sanar da kai cewa, daxai ba ni da farin cikin da ya fi jin daxinka, da ganin farin cikinka da murmushinka. Kada ka bari idan zan bar duniya in bar ta da baqin cikinka ko vacin rai a kan ka.
Allah ya yi maka albarka, ya sa ka gama da ni lafiya, ka samu wadatar arziki da jin daxin rayuwa, kuma ya ba ka wanda zai jivince ka idan naka lokaci ya zo.
Wassalam

## 54. Himma ba ta ga Raggo

A birnin Andalusiya na qasar Spain aka yi wasu abokai matasa guda uku masu dakon kaya a kan Jakuna. Watarana sun dawo daga aikin nasu suna hutawa sai xaya daga cikinsu ya ce ma abokansa, ya kuke gani in da zan zama Sarkin Musulmi? Su biyun suka bushe da dariya, suka ce, me kuma ya haxa xan dako da sarauta?! Abokin nasu ya dage sai sun faxa masa burinsu idan Allah ya yi mishi sarauta, su kuma suna ta yi masa izgili.
A cikin raha da wasa xaya daga cikin su ya ce, to, idan Allah ya sa ka zama Sarkin Musulmi ka yanka mani gona mai faxin gaske, ka cika mani qatuwar jaka da kuxin Zinari, sannan ka ba ni kyautar bayi xari 'yan mata. Amma na biyun sai ya ce, idan har ka yi sarauta ina son ka yi umurni a xora ni a kan Jaki a juya fuskata a zagaya da ni cikin gari ana shelanta cewa, ga Dujjal nan ya bayyana ku yi hattara da shi! Sannan ya bushe da dariya.

Tun daga wannan rana, abokin nan nasu ya riqa iyo a cikin gulbin tunani, ta ya ya za ayi ya yi sarautar Sarkin Musulmi kuma shi ba xan gidan sarauta ba, ba ya da alaqa ta kusa ko ta nesa da ita?! A qarshen nazarinsa ya faxa ma zuciyarsa cewa, dole ne ya sayar da Jakinsa domin ba a Sarki mai irin wannan sana'a. Nan take ya tafi kasuwa ya

kai Jakinsa ya sayar da nufin ya yi bankwana da sana'ar dako har abada.
Bayan nazari mai zurfi sai ya shiga aikin 'yan sanda. Saboda sabo da aikin wahala nan take ya yi fice a cikin tsararrakinsa, ya riqa samun qarin girma har Allah ya hukunta ya zama shugaban 'yan sanda na jiha, sannan na qasa baki xaya.

A kwana a tashi Sarkin Musulmi Abdulmalik xan Marwana ya cika, aka naxa xansa Hisham wanda bai wuce shekaru goma ba a wancan lokaci. Don haka aka yi matsaya a kan cewa, a sanya masa masu kula da shi da yadda yake gudanar da sha'anin sarauta. Waxanda kuma su ne za su riqa magana da yawunsa kafin ya girma ya isa yin komai da kansa. Shugaban 'yan sanda na daga cikin mutane uku da aka zava don wannan aiki tare da Malam Mus'hafi da wani bawan Allah ana ce masa Xan Abu Galib.
Da ya samu wannan dama sai ya nemi auren 'yar gidan Abu Galib ya haxa ta da xansa don ya rufe bakin abokin aikin nasa ga duk abinda zai yi a nan gaba. Sannan ya riqa neman kusanci da *Subhi* mahaifiyar sabon Sarki. Da alaqarsu ta yi qarfi sosai sai ya haxa kai da ita suka cire Mus'hafi daga cikin masu isar da umurnin Sarki. Da wannan ya zama shi kaxai ne mai magana da yawun Sarki mai ci, sai kuma surukinsa wanda tuni ya bi wasu hanyoyi da suka sa ya shiga gabansa.

Da aka cimma wannan matsayi sai ya fitar da wasu sababbin dokoki kamar haka: Sarki ba zai qara fitowa a cikin jama'a ba sai da sanin sa, kuma babu mai isar da saqonsa ga jama'a in ba shi ba. Sannan ya mayar da duk sha'anin sarauta a gidansa, maimakon fadar Sarki. Sai ya fito kullum da safe ya saurari koke-koken jama'a, ya tsara mayaqa, ya naxa alqalai da sauran duk ayyukan da suka danganci

sarauta. Da haka ya zama shi ne Sarki na haqiqani mai wuqa da nama a hannunsa. Kuma ma dai gaisuwar sarauta ake yi masa.

Duk abinnan da ake yi wannan bawan Allah kamar yadda bai manta qudurinsa ba, haka ne kuma bai manta da abokansa biyu ba. Bayan shekaru talatin da sayar da Jakinsa sai ga shi a kan gadon sarauta, Malamai da Limamai da Alqalai sun kewaye shi, ga kuma asakarawa sun yi tsaitsaye a bayan sa, fadawa suna gefe suna ta yi masa kirari. Ana haka sai ya kira wani xan sanda ya ba shi umurnin ya je ya nemo masa abokan nan nasa su biyu. Ya faxa masa wurin da zai same su, suna can suna sana'arsu ta dako da suka saba. Ba su san abinda ya haxa su da Sarki ba, ballai su san abinda Sarki yake kiran su a kan sa. Shi kuma wancan abokin sana'arsu sun daxe da jefa shi a kwandon mantuwa, balai su yi tunanin ya zama ko Masinja ma balai Sarki. Da suka yi ido huxu da Sarki sai gabansu ya faxi, suka sunkuyar da kawunansu suna taslima a cikin zukatansu. Sarki ya tambaye su, ko kun shaida ni? Suka amsa masa, Na'am. Allah ya taimaki Sarki ai mun xauka kai ne ba za ka shaida mu ba! Ya ce da su, kun tuna alqawarina da ku idan na ci sarauta? Suke ce eh, lallai babu shakka ba mu manta ba. Ya ce, to ku maimaita a gaban jama'a kowa ya ji. Na farkonsu ya faxi abinda ya roqa, aka ce nan take a zartar da buqatarsa. Jin haka sai na biyun ya durqusa yana neman afuwa daga wurin Sarki. Sarki ya ce, sam. Dole ne sai ka faxi, kuma sai an zartas da abinda ka roqa domin kowa ya sani kuma ya yarda cewa, Allah shi ne gwanin sarki, kuma babu abinda yake iya buwayar sa. Haka kuwa aka yi. Aka xora wannan bawan Allah a kan Jaki aka zagaya gari da shi ana shelanta cewa, jama'a ga Dujjal ya bayyana kowa ya yi hattara da shi.

Wannan labari ba almara ba ce. Labarin gaskiya ne. Wannan bawan Allah da ya zama Sarki sunansa Muhammad bin Abi Amir.

Lamarin kuma ya faru kusan shekaru dubu xaya da xari biyu da suka wuce. Littafan tarihi sun ruwaito shi.

**Darussa:**

- Idan kana son cim ma nasara a rayuwarka dole ne ka yanka Jakin kasala da zaman banza da mafarkin cin nasara daga kwance. Ka tsara rayuwarka ta hanyar da za ka samu biyan buqata. Sannan ka dage, domin Zomo ba ya kamuwa daga kwance.
- Kowane mutum ka gani akwai abinda Allah gwanin Sarki ya tsara masa. Sanin gaibu sai lillahi.
- Ba a izgili da ikon Allah domin babu abinda yake gagarar sa.

## 55. Sharri Kare ne

Tanko da Nasara ma'aurata ne da suke zaune lamui lafiya a tsakanin su. Suna son juna, kuma suna mutunta juna. Matsalarsu guda xaya. Ita ce Allah bai ba su haifuwa ba. Sun yi ta addu'oi da sadaka don neman wannan buqata daga Allah, amma har suka kusan yanke qauna buqatar ba ta biya ba. A kullum mutane suna ba Tanko shawarar ya qara aure. Amsar da yake ba su ita ce, zuri'a arziki ce, kuma Allah ya rubuta ma kowa nasa. Don haka in dai ina da rabo da Nasara zan samu. A kwana a tashi watarana sai ta yi vaton wata. Wasa wasa ta tabbata juna biyu gare ta. Ba su san in da za su sa kansu ba saboda murna. Kafin cikar wata tara duk abinda ake buqata na tarbon haifuwa da rainon jariri Tanko ya tanade shi. Da lokaci ya yi naquda ta kama ta ya garzaya da ita asibiti. Tanko ya zauna daga waje yana jiran ya ji manzon alheri. Cikin ikon Allah Tanko ya samu haifuwa amma ya rasa Nasara sai yaumut-tanadi.

Ba za ka iya sifaita baqin ciki da damuwar da Tanko ya shiga ciki ba sai ka san irin yadda aka yi ta fama da shi daga baya don ya yi aure

amma yana qiyawa. Wataqila ba don neman uwa ga wannan yaron ba da ba zai yi aure ba har abada. Da ranar suna ta kewayo ya yanka ma xansa rago ya ba shi suna "Idi".

A hanyarsa ta zuwa gona Tanko ya ci karo da wata 'yam mata tana dama Fura tana saidawa. Mutane sun kewaye ta ana dama masu, shi ma ya share wuri ya zauna aka dama masa. Ya sha ya yi hamdala, sannan ya xauko kuxinta ya damqa mata. A wurin ba ta kuxin nan ne fa sai aka jefa masa tunanin auren yarinyar nan. Ko ba komai xiyar talaka ce, ba za ta raina xan abinda nike da shi. Yana faxi a cikin zuciyarsa. Sannan kuma za ta kula da min da "Idi"na.

Rabon ayi, Tanko bai wuce ba sai da ya tambayi yarinya sunanta da gidan iyayenta ta zayyana masa. Kafin kewayowar rana irin wannan a wani wata Tanko ya angwance da amaryarsa Ladi. Aure kuwa ya yi albarka domin cikin shekara xaya Allah ya ba su 'ya'ya biyu tagwaye. Haka suka taso tsakanin su da xan uwansu babu wata tazara mai yawa sosai. Babban abinda yake damun Tanko shi ne, Ladi ba ta damu ba sam da rayuwar Idi da lafiyarsa. Kai, ko abinci ma ba su ci tare da qannensa sai dai ta keve shi daban ta ba shi abinda ta ga dama.

Watarana Tanko ya fita ana sanyi matsananci sai ta zuba ma Idi abinci a marufin kwano kamar yadda ta saba ta tura shi bayan gida don kada ta riqa yin ido huxu da shi. Da Idi ya fara cin abinci sai sanyi ya kama shi. Yana son ya shigo cikin gidansu amma yana tsoron fitinar uwar xakinsa. A haka ya dunqule wuri guda yana karkarwa, ita kuma ta manta da shi sam, ba ta ko tuna inda ta tura shi ba.

Da dare ya yi, Tanko ya dawo gida sai ya tambayi xansa Idi, Ladi ta ce, yana can xaki ya kwanta. Ya ci abincinsa shi ma ya kwanta. Fara baccinsa ke da wuya sai ya ga tsohuwar matarsa Nasara a cikin mafarki. Buxa bakinta sai ta ce masa ina yaronka Idi? Nan take ya

zabura ya farka. Sai ya tashi Ladi ya ce mata ina Idina? Ta ce, na gaya maka ya yi bacci yana xakinsu. Ya juya ya sake kwantawa. Ba a jima ba sai ya sake ganin Nasara tana tambayar sa. Ya zabura ya sake tambayar matarsa, ta sake ba shi irin waccan amsa. Ya juya ya sake kwantawa. A wannan karon bacci ya kwashe shi kenan sai ya yi mafarkin Nasara tana ce masa, yanzu kam ka kwantar da hankalinka domin Idi ya isho wurina yanzu haka ina ba shi kulawar da ya daxe yana bukata! Da ya farko sai ya tashi a firgice ya shiga xakin yara, ya tarar 'yan tagwayensa sun yi bacci abin su cikin qaton bargo har da gidan sauro, amma bai ga Idi ba. A gigice ya tashi ya shiga neman sa. Can a bayan gida ne ya tsince shi a dunqule cikin havar rigarsa sanyi ya xibi na xiba daga cikin jikinsa. Ko da ya girgiza shi sai ya ji sakwai.. Yaro kam ya riga ya yi nunfashinsa na qarshe, ya ce da uwar xakinsa ga garinku!

Ita dai Ladi da ta ga irin zabura da firgicin da ya kama mijinta sai ta tashi ta biyo shi amma ko da ta zo sai ta isko gawar xan kishiyarta, da kuma mijinta a some rungume da shi. Ta yi wata irin qyallowa sai da maqwauta suka ji ta, suka rugo da gudu domin agajin ta. Ba a daxe da kai Tanko asibiti ba shi ma ya ce ga garinku. Daga nan fa Ladi ta shiga halin taraddadu, mutanen gari kowa ya tsane ta, ta rasa inda za ta sa ranta ta ji sanyi. Talauci kuwa sai ya qwanqwasa mata qofa, ko abin rufe bakin 'ya'yanta ba ta samu. Ga kuma tashin hankali da take ciki duk lokacin da ta tuna aika aikan da ta yi. In dai taqaice maku labari, rayuwar Ladi a asibitin mahaukata ta qare, a yayin da 'ya'yanta suka samu wata uwa daban mai kula da su a gidan marayu.

**Darussa:**

- Mai rai bai rabu da ganin jarrabawa ba.
- Haifuwa babbar ni'ima ce da ya kamata a gode ma Allah a kan ta.

- Xa na kowa ne. Kuma duk wanda aka damqa ma amanarsa wajibi ne ya kula da shi.
- Mu taka duniya a sannu, domin komai ka yi irin sa ne za ayi maka.

## 56. Rama Cuta ga Macuci

An yi wani Alqali a garin Kufa mai tsananin kaifin basira da hankali ana ce da shi Ibnu Abi Laila. Watarana wasu mata suka je wurin sa suna koke a kan sha'aninsu. Sai ya ce masu wace ce za ta fara magana a cikinku? Sai xayarsu ta ce da xaya ki fara gabatar da qorarki. Ta ce, Allah ya taimaki Alqali, mahaifina ya rasu wannan kuma qanwarsa ce, kuma ita ce ta yi raino na har na girma. Alqali ya ce, to mene ne matsalarki da ita? Ta ce, wani xan uwana ne ya zo xan baffana ya nemi aure na kuma ta amince ta aurar da ni gare shi. Bayan shekaru uku da ta lura da halin kirkinsa sai ta qawata masa xiyarta har ta ba shi sha'awa ya nuna son ta, sannan ta nemi ya aure ta bisa sharaxin ya sanya al'amarina a hannunta. A ranar da zai tare da xiyarta sai ta ce mini kawai ki fara idda domin na sake ki bisa izinin mijinki.

Allah ya taimaki Alqali ana cikin haka, ina zaune a gidanta sai mijinta ya dawo daga tafiya, sai na yi ma shi ado mai ta da hankali har ya yi sha'awa ta. Sai na ce masa, idan kana so zan aure ka amma da sharaxin ka sanya al'amarin gwaggota a hannuna. Nan take sai ya amince. Ni kuma ban vata lokaci ba na kira ta na ce, sai ki fara idda domin na sake ki bisa izinin mijinki, kuma na aure shi. Alqali ya ce, to ai shikenan; kin rama.

Ta ce, Allah ya taimaki Alqali, yanzu maigidan nan nawa ya mutu kuma gwaggota tana neman in ba ta gadonsa. Alqali ya ce, ta ina

kuma za ta gade shi? Ta ce, abinda ya faru shi ne, bayan da mijina ya cika, kuma na gama idda sai gwaggota ta zo da surukinta wanda yake tsohon mijina ne ta ce, ya yi muna hukunci a kan sha'anin gadon da tsohon mijinta ya bari. Da ya zo muka haxa ido da shi sai tsohuwar soyayyarmu ta motsa, muka tuna baya. Sai ya qyalla idonsa ya nuna min buqatarsa, sai na keve da shi na ce masa, zan sake aurenka da sharaxin ka sanya igiyar auren matarka a hannuna. Ya kuwa amince, don haka sai na sake ta. Alqali ya saki baki yana jin wannan ikon Allah.

A nan ne fa sai xaya matar wadda take gwaggonta ta kada baki ta ce, Allah ya taimaki Alqali yanzu ka ji labarin abinda yake tafiye da mu. Wannan shegiyar xiya ta tsinke igiyar aurena da na xiyata sannan kuma ita za ta ci gadon mijina? Alqali ya bushe da dariya. Ya ce, to ya aka iya ne? Wanda ya haqa ramin mugunta idan ya faxa a ciki wa zai zarga?

**Darussa:**

- Idan za ka gina ramin mugunta gina shi gajere.
- Idan ba ka da kunya sai ka yi abinda ka ga dama.
- Idan dattijo bai ji kunyar hawan jaki ba, jaki ba ya jin kunyar kayar da shi
- Hattara da kaidin Mata

## 57. Fushin Alqali

Wani Alqali ne ya samu hatsaniya tsakanin sa da matarsa tun da safe. Ya fito daga gidansa a fusace, ya isa kotu. Zaunawar sa ke da wuya sai Mufti ya karanta masa qara ta farko yana cewa: Allah ya daxe ran Alqali, qara ta farko a yau ita ce ta wata mata da take qarar mijinta ya mare ta. Sai Alqali ya yi wuf ya ce, ya mari banza!

**Darussa:**

- Mata sai a hankali
- Ba a yanke hukunci a cikin fushi
- Ba kowace matsala ake kai Kotu ba
- Duk halin da kake ciki akwai dubu irin ka

## 58. Dogaro ga Allah Jari

Wata rana wani Sarki yana zaune a cikin lambunsa sai ya ga wata kyakkyawar Mace tana wucewa ta gefen lambun. Sai ya tura wasu daga cikin dogaransa don su ga gidan da wannan matar take. Da suka gama bincike akan matar sai suka dawo suka gaya ma Sarki cewa, wannan matar wani kafinta ne da yake garin. Sarki bai vata lokaci ba ya tura aka kirawo masa kafinta. A lokacin da dogari ya gaya ma Kafinta cewa Sarki yana son ganin sa sai jikinsa ya yi sanyi sosai saboda ya san halin Sarkin. Ya tambayi dogari me ya sa Sarki yake nema na? Dogari ya ce masa, idan ka je wurin Sarki ai za ka ji me ya sa yake nemanka?

Kafinta ya haxiye ransa, ya kama hanya ya je gidan Sarki, ya faxi ya yi gaisuwa. Sarki ya xaga kai ya kalle shi sama da qasa, sannan ya tambaye shi "me ye sana'arka?" Kafinta ya ce: Ran Sarki ya daxe ni Kafinta ne tun sama da shekaru ashirin nake wannan sana'a. Sarki ya ce masa, ina so ka ciko min buhu bakwai da diddigar katako, kuma nauyin kowane buhu yakai Kilo xari xaya, ka tabbata ka kawo min su gobe da safe. Idan kuwa har gari ya waye ba ka kawo ba, to zan sa a fille kanka.

Kafinta ya koma gida a cikin damuwa da fargaba da zullumi. Ya kuwa kasa bacci ko na daqiqa xaya. Ya riqa juye juye a kan shifid'arsa saboda ya san qaryarsa ta qare tun da ba zai iya biya ma Sarki

buqatarsa ba. Da matarsa ta ga yanayin da yake ciki sai ta tambaye shi, me yake faruwa ne? Ya kwashe duk labarin ya faxa mata. Y ace, kin ga kuwa ai ni kam rayuwata ta zo qarshe kenan. Sa'annan ya fashe da kuka. Matarsa ta rarrashe shi tana ba shi haquri. Ta ce masa, ka yi bacci abinka. Rayuwar kowa a hannun Allah take, kuma zai iya rufa mana asiri idan muka yi tawakkali a gare shi.

Gari ya waye Kafinta bai xanxani bacci ba ko na sisin kwabo saboda tsoro. Da sassafe sai ya ji ana qwanqwasa qofar gidansa. Ya firgita matuqa, ya ce da matarsa, ni kam tawa ta qare, ina roqon ki gafara, sai mun haxu a Darassalami. Ya yi jarunta amma fa a cikin fargaba, ya zo bakin qofa ya ce, wa ye? Aka ce masa, dogarin Sarki ne, ka buxe qofa. Ya haxiye ransa, jiki na vari ya buxe qofar. Ko da suka yi ido huxu da dogari sai ya ce masa, ka taimaka ka buxe shagonka a yanzu muna son ka qera mana makara a cikin gaggawa, domin Allah ya yi ma Sarki cikawa. Da farko Kafinta bai yarda da maganar da ya ji ba sai da ya ga cewa, haqqan dogarin da gaske yake yi, sannan ne farin ciki ya lulluve shi.

Dogari ya ce masa, ka yi amfani da katako mai qwari sosai, ko nawa ne ma kake so zamu biya ka. Kafinta ya ce, ai yallavai tun da mai martaba ne ya cika ni ko sisin kwabo ma ba ni buqata.

**Darussa:**

- Wanda ya mayar da lamarinsa ga Allah, Allah ya ishe shi.
- Zalunci mugun jari
- Hattara da hawayen wanda ka zalunta

## 59. Kwaxayi Mabuxin Wahala

Dija wata yarinya ce 'yar gidan Idi mai haqa rijiya. Tana da kyawonta daidai gwargwado, ga ta da farin jini a tsakanin 'yan mata. Watarana ta je ziyarar zumunci a wurin wata qawarta 'yar masu hali da zarafi sosai.

A daidai qofar gidan da za ta shiga sai wani matashi mai lokaci ya zo wucewa, ana ce masa Xanladi. Da ya kalle ta sai ta ba shi shawa, ya taka birki ya nemi yin magana da ita. Ta faxa masa sunanta da sunan mahaifinta. Da ya tambaye ta ko nan ne gidansu? Sai ta amsa masa da cewa, eh. Ya karvi lambar wayarta kuma ya yi mata alqawarin dawowa gobe.
Soyayya ta qullu a tsakanin su cikin qanqanen lokaci. A duk sadda yake son haxuwa da ita sai ya kira ta ya sanar da ita sannan ya zo ya same ta a nan gidan a matsayin nan ne gidan iyayenta. Bai sani ba a she zuwa take yi ne lokacin da suka yi alqawari. Ita kuma 'yar talakawa ce, mahaifiyarta tana toya qosai a bakin tashar mota kuma ita ma takan taya ta yin wannan sana'ar wani lokaci.
A kwana a tashi, watarana ya buqaci su haxu da ita amma bai same ta a waya ba. Sai qaddara ta xebe shi ya nufi gidansu da suka saba haxuwa, ya nemi wani yaro ya ce ya sallamo masa Dija. Yaro ya ce, ai ba ta zo ba. Daga ina? Yaro ya ce, daga gidansu. Ina ne gidansu? Ya ce, mu je in kai ka. Xanladi ya bi shi cikin al'ajabi tiryan tiryan sai qofar gidan su Dija. Da suka je yaro ya zarce zuwa cikin gida, jim kaxan ya fito ya ce, ba ta nan amma an ce tana wurin sana'arta. Yaron kuwa ya yi masa tayin su je can. Ko da suka tafi sai ga ta a tashar mota, almajirai da 'yan tasha masu sayen kunu da qosai bayan la'asar sun yi mata zobe. Da suka yi arba da ita sai duk inda gashin jikinta yake ya tashi, hankalinta ya fice daga jikinta. Jin nauyi da rashin sanin yadda za ta kalli Xanladi ya sa ta auna da gudu zuwa gida.
Cikin natsuwa Xanladi ya bi ta har gida ya sallama ma mahaifinta wanda ya yi na'am da zuwan sa. Bayan sun xan tattauna sai ya fahimci cewa, lallai dattijon ya san da irin badaqalar da 'yarsa take shiryawa, amma dai shi mabuqaci ne da 'yan kuxin da take samowa wurin

Xanladi suke taimaka masa wajen ta fi da rayuwar iyalinsa. Xanladi ya ce masa, to babu damuwa Baba. Ni daman ina son ta ne a tsakani da Allah kuma so na haxa zumunta. Kuma ba da jimawa ba zan turo magabatana don su yi magana da kai. Amma a gaskiya zan ji nauyi a irin matsayina da na iyayena a tarar da gidan surukaina a cikin wannan yanayi. Don haka, zan turo ma'aikata a rusa wannan gidan naka na laka in gina maka sabo irin na zamani, sannan sai in aiko iyayena su zo su gan ka. Bayan haka ya kawo xan na goro ya ba shi. Malam Idi ya koma gida a cike da murna da jin daxi.

To, abin da yake faruwa dai, tuni an yi wa gidan su Dija rusau, ya koma fili fallau. Xanladi kuma ba a sake jin xuriyarsa ba.

## 60. **Gaskiya Matakin Nasara**

Wasu matasa ne su biyu kiristoci; John da Audu suka yi wata tafiya mai nisa zuwa garin da ba a san su ba. Sun sha wahalar tafiya sosai kuma sun buqaci ruwan sha, sai suka yanke shawarar shiga a wani Masallaci don neman agaji. Audu ya ce da abokinsa idan mun isa mu ce masu mu Musulmai ne don su ba mu ruwan sha. John ya ce masa, ni kam ba zan yi qarya ba. Isar su ke da wuya sai suka tarar da limamin Masallacin, kuma ya yi maraba da su. Audu ya kada baki ya ce, sunana Abubakar. John ya ce, ni kuma sunana John. Sai Liman ya yi maraba da su. Nan take ya ce, a kawo ma John ruwa mai sanyi na kwalba a haxo masa da 'yan kayan tanxe tanxe. Ya kalli Abubakar ya ce, kai kuma tashi mu je kaxan huta tun da azumi ake yi na san ka wahala kana son hutawa ga shi kuma ko sallar Azahar ba ayi ba.

## 61. Masu Hikima Sun ce

An halicci Jaki sai aka ce masa za ka je duniya ka yi shekaru arba'in. Sai ya ce, idan na je me zan yi? Aka ce masa za ka yi ta aiki tuquru tana xaukar kaya. Sai ya ce, a rage masa, arba'in sun yi masa yawa. Sai aka ba shi ashirin. Aka halicci Kare aka ba shi shekaru arba'in. Ya ce, duk me zan yi da su? Aka ce, za ka yi ta guje guje yara suna korar ka, kana haushi a kan su. Sai ya ce, a rage masa sun yi yawa. Aka ba shi ashirin. Sannan aka halicci Biri aka ba shi arba'in. Da ya tambaya sai aka ce ma sa, zaka je duniya ne ka yi ta tsalle tsalle a kan itatuwa. Shi ma ya nemi a rage masa ashirin. To, daga nan aka halicci Mutum aka ba shi shekaru arba'in. Sai nan take ya ce sun yi masa kaxan. Ya roqa a haxa masa waxancan shekarun da aka rage ma waxancan dabbobi.

Don haka ne Mutum yake rayuwa shekaru arba'in a matsayin Mutum, sannan ya dawo ya yi shekaru ashirin na Jaki yana ta wahalar rayuwa da neman abinci ma iyalinsa. Bayan su kuma ya yi na Kare bayan ya yi ritaya yana ta faxa da 'ya'yansa. Sannan ya yi ashirin na Biri yana tsalle tsalle a cikin jikokinsa.

**Darussa:**

## 62. Hauka Mai Rawani

- Wani Mahaukaci ne ya shiga Masallaci ranar jum'ah sai aka daxe Liman bai zo ba har aka fara surrutu. Sai wani ya ce, ko za a samu wanda zai iya yi mana huxuba ya ba mu Sallah? Nan fa kawai sai Mahaukaci ya yi wuf ya hau Minbari. Wasu Masallatan na qoqarin hana shi sai ya juyo ya harare su ya xale kan Minbari. Ga huxubar da ya yi masu: *"Godiya ta tabbata ga Allah, wanda*

*ya halicce ku iri biyu. Sannan ya kasa ku kashi biyu. Ya yi mawadata a cikin ku don su gode masa, ya yi talakkawa a cikin ku don su yi haquri. Amma mawadatanku ba su gode masa ba, matalautanku ba su yi haquri ba. Don haka, duk Allah ya tsine maku. Ku tashi zuwa Sallah"!!*

- Wani Mahaukaci shi kuma ya tsinci takardar kuxi N1000 sai wani mutum ya gan shi, ya biyo shi ya ce, ba ni ID Card xina da ka tsinta. Sai ya ce, ni za ka mayar mahaukaci? To, ya sunanka? Mutumin ya ce, Central Bank of Nigeria. Mahaukaci ya duba ya ga haka a rubuce. Sai ya ce, to, shekarunka nawa? Mutumin ya ce, shekara dubu xaya. Sai ya duba ya gyangyaxa kai ya ce, ka yi gaskiya lallai taka ce. Ungo abarka, amma nan gaba ka riqa sa hotonka don wannan ba hotonka ne ba!!

## 63. An Fasa Satar

A wajejen shekarun 1970 ne kuma a wani gari da ake ce ma Gubuci, wani Xansane ya yanke aljihun wani bawan Allah a cikin kasuwa, ya kwashe masa kuxi Naira Hamsin; 'yan Naira goma goma guda biyar. Bai sani ba ashe wani Xansanda yana ganin sa. Sai ya bi shi ya sharve wuyansa, ya ce masa: "Na gan ka. Kawo abinda ka xauka". Xansane ya zaro kuxi a yadda suke ya miqa masa. Daga nan sai Xansanda ya cire 'yan Naira goma guda biyu ya ba shi, ya riqe ukun. Sannan ya zare masa idanu ya ce, to, tafi ka ba mu wuri. Kafin Xansanen nan ya yi nisa sai duk ya ji vacin rai a zuciyarsa bisa wannan rashin adalci da Xansanda ya yi masa. Sai ya kewaya wajen mai kuxin ya ce masa: "Yallavoi, don Allah qishirwa nike ji, ko zan samu 'yan sule biyu a nan wurinka in sha ruwa? Mutumin ya jefa hannunsa a aljihu don

ya xauko kuxi sai ya tarar babu komai a ciki. Ya yi tasalima, ya ce, ai an sace kuxin. Sai Varawon ya zaro Naira Ashirin xinsa ya miqa masa, ya ce, ni ne na yanke maka aljihu, amma karvi wannan, ga xansanda can ka karvo sauran a hannunsa, ni na fasa satar.

**Darussa:**

- Ba Varawo ne kawai yake sata ba
- Zalunci ba shi da daxi ko da ga Azzalumi
- Rabonka ba ya kubce maka. Ko ya tafi zai dawo

## 64. Hassada Mugun Jari

Wasu maqwabta ne guda biyu, abokan juna; Jibo da Tanko. Jibo mawadaci ne, Tanko kuma talaka. Watarana Jibo ya tashi yin kyauta sai ya nemi shawarar Tanko yana cewa: “Malam Tanko, kyauta nake son yi ma wani bawan Allah talaka. Mene ne shawararka: in saya masa gida ya tashi daga gidan haya? ko in saya masa mota ya riqa jigila yana neman abinci da ita? Tanko ya ce: “Alhaji, ka san talakawa fa ba a iya musu. Kawai ka ba shi Naira dubu goma ya ja jari.” Jin haka sai attajirin ya ce: Haba Tanko! Ya za ayi dubu goma ta yi jari? Tanko ya ce, wallahi Alhaji duk wanda ka ba shi dubu goma bai gode ba to kuwa haxama ce ta ishe shi. Don haka, ni shawarata kawai ka ba shi dubu goma. Jibo ya ce, Shawararka kenan? Ya ce, qwarai kuwa. Ai talaka ba ayi masa gata. Nan take sai Jibo ya zaro Naira dubu goma ya ba shi, ya ce: “Daman kai ne na yi niyyar yi ma kyautar”!

## 65. Qarshen Marowaci

Wani Alhaji ne aka yi xan birni mai yawan arziki. Yana da dukiya sosai da shaguna masu yawa a kasuwa, amma kuma marowaci ne na

qin qarawa. Watarana ya sawo kaji guda biyu ya kawo ma matarsa don ta gyara su yi kalaci. Suna cikin cin naman kajin nan suna fira sai wani bawan Allah ya qwanqwasa qofa. Sai Alhaji ya ce ma matarsa, tashi ki buxe qofa ki gani ko wane ne. Da ta dawo sai ta ce, wani bawan Allah ne da yake neman abin da ya ci. Nan take sai ya hau ta da faxa yana cewa, su irin waxannan mutanen ba su bari sam mutum ya samu natsuwa a cikin iyalansa. Ta yi ta lallashin sa don ya amince ko xan hince ta ba wannan bawan Allan daga cikin naman kajin nan amma ya qi. Daga qarshe dai ya tashi da kansa ya ingiza masa qofa kamar zai ture shi.

A kwana a tashi sai aka yi gobara a kasuwa. Gobara kuwa sai ta lashe duk shagunan Alhaji ba ta rage masa ko guda xaya ba. Da ya dawo ya sanar da matarsa sai ta yi ta ba shi haquri tana neman ya mayar da al'amari ga Allah, Allah zai saka masa, amma Alhaji ko ta bayan kunnuwansa wannan wa'azi bai bi ba. Ya shiga damuwa matuqa kuma ya rasa wanda zai taimaka masa don ya dawo da jarinsa. Duk wanda ya je wurin sa sai ya kore shi yana tuna masa wata nasiha da ya nema a wurin sa bai samu ba. Nan take sai talauci ya qwanqwasa masa qofa. A kwana a tashi ya kasa riqe matarsa saboda babu abin ciyar da ita, sai ya yanke shawara ya ba ta takardar saki ya ce ta koma gidan iyayenta. Bayan da ta yi idda ta kammala sai Allah ya kawo wani Attajiri mawadaci ya aure ta.

Watarana, suna zaune tare da maigidanta suna cin naman kaza sai wani bawan Allah ya qwanqwasa qofa yana cewa, ku ba ni na Allah, Allah ya ba ku mu samu. Sai mijin nan nata ya ce, tashi ki xauki kazar nan xaya ki kai ma wannan mabuqaci, mu xayar ma ai ta ishe mu. Da ta dawo sai mijin ya gan ta tana ta kuka. Ya tambaye ta, me ya faru?

Sai ta ce masa ai mijinta ne na farko. Shi kuma sai ya kada baki ya ce mata, ni kuma ai ni ne almajirin nan da ya kora.

**Darussa:**

- Duniya rawar ‘yan mata ce. Idan ta juya na gaba ne yake komawa baya.
- Idan Allah ya ba ka ka taimaka ma wanda bai ba shi ba.
- Babu wanda ya san abin da zai faru gobe sai Allah.
- Alheri gadon bacci ne, mugunta kuwa Karya ce, mai ita takan biya.

Alhamdu Lillah.

Sai mun haxu a Littafi na Uku cikin yardar Allah.